| | | |
|---|---|---|
| | 4 5 6<br>7 8 9 | |

72. **Recur1**. N!=1*2*…*N faktorialni hisoblovchi haqiqiy toifadagi Fact(N) rekursiv funksiyasi tuzilsin. (N > 0 – butun toifadagi parameter ). Shu funksiya yordamida berilgan sonning faktoriallari hisoblansin.

| # | Kiruvchi ma'lumotlar | Natija |
|---|---|---|
| 1 | n = 1 | 1 |
| 2 | n = 5 | 120 |

73. **Recur2**. N!!=N*(N-2)*(N-4)*… ifodani hisoblovchi haqiqiy toifadagi Fact2(N) rekursiv funksiyasi tuzilsin. (N>0 – butun toifadagi parameter; agar N juft son bo'lsa, ko'paytmadagi oxirgi ko'paytuvchi 2 ga va agar N toq son bo'lsa, u holda 1 ga teng). Shu funksiya yordamida berilgan sonning ikkilangan faktoriali hisoblansin.

| # | Kiruvchi ma'lumotlar | Natija |
|---|---|---|
| 1 | n = 1 | 1 |
| 2 | n = 2 | 2 |
| 3 | n = 5 | 15 |
| 4 | n = 6 | 48 |

74. **Recur4**. Fibonachi sonlari ketma-ketligidagining N - elementni hisoblovchi butun toifadagi Fib1(N) rekursiv funksiya tuzilsin (N butun son):

F1=F2=1, $F_K = F_{K-2} + F_{K-1}, K = 3,4, \ldots.$

Shu funksiya yordamida berilgan nomerdagi 3 ta Fibonachi soni va natijalarni olish uchun Fib1 funksiyani rekursiv chaqirishlar soni chop qilinsin.

| # | Kiruvchi ma'lumotlar | Natija |
|---|---|---|
| 1 | 5 6 7 | 8 13 21 81 |
| 2 | 7 8 9 | 21 34 55 217 |
| 3 | 15 16 17 | 987 1597 2584 10333 |

75. **Recur5**. Fibonachi sonlari ketma-ketligidagining N-elementni hisoblovchi butun toifadagi Fib2(N) rekursiv funksiya tuzilsin (N butun son):

F1=F2=1, $F_K = F_{K-2} + F_{K-1}, K = 3,4, \ldots.$

(N <= 20 ). Fib1 funksiyaga qaraganda rekursiv chaqirishlarni kamaytirish uchun (Recur4 masalaga qarang) hisoblab bo'lingan Fibonachi sonlarini saqlovchi yordamchi massivdan foydalanilsin va unga Fib2 funksiyasi bajarilganda murojaat qilinsin. Fib2 funksiyasi yordamida berilgan nomerdagi 3 ta Fibonachi soni va natijalarni olish uchun Fib1 funksiyani rekursiv chaqirishlar soni chop qilinsin.

| # | Kiruvchi ma'lumotlar | Natija |
|---|---|---|
| 1 | 5 6 7 | 8 13 21 15 |
| 2 | 7 8 9 | 21 34 55 19 |
| 3 | 15 16 17 | 987 1597 2584 35 |

76. **Recur9**. Evklid algoritmi yordamida ikkita musbat A va B sonlarining eng katta umumiy bo'luvchisini topuvchi (EKUB) butun toifadagi **EKUB**(A, B) rekursiv funksiyasi tuzilsin:

EKUB(A,B) = EKUB(B, A mod B), agar B $\neq$ 0; EKUB(A,0)=A.
Agar A,B sonlari berilgan bo'lsa, shu funksiya yordamida EKUB(A,B) topilsin.

| # | Kiruvchi ma'lumotlar | Natija |
|---|---|---|
| 1 | 24 18 | 6 |
| 2 | 40 56 | 8 |
| 3 | 17 37 | 1 |

77. **Recur10**. K sonining raqamlar yig'indisini takrorlanish operatoridan foydalanmagan holda hisoblovchi butun toifadagi **DigitSum**(K) rekursiv funksiyasi tuzilsin. Shu funksiya yordamida berilgan butun sonning raqamlari yig'indisi topilsin.

| # | Kiruvchi ma'lumotlar | Natija |
|---|---|---|
| 1 | 2418 | 15 |
| 2 | 4156 | 16 |
| 3 | 1737 | 18 |

78. **Recur11**. Takrorlanish operatoridan foydalanmagan holda o'lchami N ga teng bo'lgan A butun sonlar massivining eng katta elementini topuvchi **MaxElem**(A,N) funksiyasi tuzilsin. Shu funksiya yordamida mos ravishda o'lchami N bo'lgan A massiv elementlarining eng kattasi topilsin.

| # | Kiruvchi ma'lumotlar | Natija |
|---|---|---|
| 1 | n = 5<br>4 6 2 1 7 | 7 |
| 2 | n = 10<br>10 2 9 3 1 8 7 3 4 5 | 10 |

79. **Recur12**. Takrorlanish operatoridan foydalanmagan holda S satrdagi raqamlar sonini aniqlovchi butun toifadagi **DigitCount**(S) rekursiv funksiyasi tuzilsin. Shu funksiya yordamida berilgan satrdagi raqamlar soni aniqlansin.

| # | Kiruvchi ma'lumotlar | Natija |
|---|---|---|
| 1 | Agent 007 | 3 |
| 2 | Janob 420 filmi 19:00 da boshlanadi | 7 |

80. **Recur13**. Agar S satr polindrom bo'lsa (ya'ni o'ngdan ham, chapdan ham bir xil o'qiladigan) bo'lsa TRUE, aks holda FALSE qiymatini qaytaruvchi **Polindrom**(S) rekursiv funksiyasi tuzilsin. Funksiya tanasida takrorlash operatoridan foydalanilmasin. Berilgan satr uchun Polindrom funksiyasi qiymatlari chop qilinsin.

| # | Kiruvchi ma'lumotlar | Natija |
|---|---|---|
| 1 | non | True |
| 2 | osh | False |